# KANGURA

*100 frw* *250 fbu*

IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.

**N° 54**

**JANVIER 1994**

## NGEZE HASSAN INYENZI ZARI ZIMWIVUGANYE AKIZWA N'IMANA

**GOMA : UMUKOMBOZI HYCENTHE YAGIYE KUGURISHA KATERIPIRARI ARAFATWA.**




**ABAGOMBAGA KURASA HABYARIMANA MU KWA GATATU NI BO BARASHE MUGENZI Yusitini MU JORO RYO KUWA 19/01/1994**

**INKOTANYI ZIRASHAKA GUKORA COUP D'ETAT**

**INTAMBARA ISHOBORA GUTERA MURI KIGALI MU MINSI YA VUBA**

**PEREZIDA HABYARIMANA NIWE WISUZUGUZA**

Bimensuel Indépendant
Editeur, Gisenyi–Info
Rédacteur et Distributeur, Gisenyi–Info

Tiré sur les presses de l'Imprimerie Nationale du Rwanda

Abonnement annuel : Rwanda : 5.000 FRW
Afrique : 12,000 FRW
Europe–Amérique–Asie : 25.000 FRW

# POLITIKI YO KUBESHYA ITUMYE INKOTANYI ZICUZA ICYO ZARWANIYE



Ngo ihene mbi ntuyizirika hafi y'iyawe. Kandi ngo umutego w'ikinyoma ushibuka nyirawo agihagaze aho watezwe. Intambara imaze gutegurwa ku buryo bwa gisirikari, abatutsi bamaze kubona inkunga y'abahima bene wabo, ba Museveni, Buyoya n'abandi.... inkotanyi zabeshywe ko imbere mu gihugu nta basirikari dufite. Ngo nabo dufite ni abasuguti. Nibwo ibyitso by'abatutsi byari imbere mu gihugu byajyaga mu manama y'inyenzi byazumvishaga ko habyarimana yarangije kwegura kera. Dore ingero ibyo byitso byatangaga.

1. Abasirikari bose bakuru mu ngabo ibyitso byari byarabaroshye mu bucuruzi maze buri musirikari akaba afitanye ubucuruzi bwo hejuru na buri cyitso.

2. Habyarimana nta muhutu wari ukigera iwe usibye abo batutsi bakomeye gusa. Ngabo ba Rwigara, Kajeguhakwa, katabarwa, Shamukiga, n'abandi... Iyo habaga ibirori, abo batutsi bakoraga uko bashoboye bagafata amashusho ya videwo maze bakohereza mu nyenzi. bati "nta kibazo, ubu u Rwanda twararucakiye". Inyenzi zabona ibyo byose zikumva ko niziterra mu minsi itatu zizaba zifashe u Rwanda.

Mbere yo gutera hasigaye nk'amezi atatu, inyenzi Rwigema iherekejwe na bene wabo baje kwirebera ibyo babwirwaga niba ari ukuri. Nibwo ashyitse kwa Kajeguhakwa nimugoroba, Kajeguhakwa ashaka kwereka Rwigema ko abategetsi bose baguzwe. Niko kubwira Rwigema ngo ceceka urebe uko ibihutu tuzabigwa gitumo. Nibwo afashe telefoni atelefona buri mutegetsi w'umuhutu ngo "Yewe hano hari agacupa nifuzaga ko dusangira. Ngo hari n'abashyitsi babyara banjye nshaka ko babasuhuza" Mu masaha abiri abategetsi bose cyane cyane abagisirikari bari bamaze kuzura kwa Kajeguhakwa. Bamaze gusinda umututsi wawe aba atangiye kubashyushya, amagambo batangira kuyaroha, barateshaguzwa biratinda ngo u Rwanda rufite ubumwe, amahoro n'amajyambere twazaniwe na MRND! Rwigema mu guhindukira yatashye nawe yemera ko u Rwanda azarufata mu minsi itatu koko.

## Ukuri zitamenye ni ukuhe?

Inyenzi zabeshywe ko abategetsi bacu baguzwe ariko zibagirwa ko abahutu rubanda nyamwinshi yari itaribagirwa revolisiyo yo muri 1959. Abo bahutu bene ngofero basanze ko naho abategetsi bose bagurwa nta mututsi ushobora gutegeka uru Rwanda. Ko naho uwo mututsi yakwica abahutu ate atabamara. Igihe inyenzi zari ziteguye ku munota wa nyuma, ibihutu byose by'ibida binini, byabonaga ko u Rwanda rugiye guterwa ariko inda zabyo ntizitume bivugwa. Nguko uko ikinyoma cya mbere cyatumye inyenzi zishora maze zishirira ku icumu zibeshya ko abategetsi baguzwe, kimwe n'abaturage.

## Ikinyoma cya kabiri cyabeshywe inyenzi.

Inyenzi zimaze kubona ko gufata u Rwanda bitagishobotse kubera ubuhanga bw'inzirabwoba, zatangiye intambara ya kabiri ya demokarasi maze zishaka nanone abahutu bo kuzifasha, aha niho dusanga ba Mugenzi, Rukokoma, Mbonampeka, gatabazi n'abandi mwese muzi. Ubwo inyenzi zibasezeranya ko bakora intambara y'amagambo imbere mu gihugu, bagashegesha Ikinani, cyashaka kunangira, ku mupaka Museveni akarekura ingabo ze zikaza na none zica.

Mu mezi atandatu akurikira, ibyo byarakozwe maze abahutu barakotana sinakubwira, ba Mbonampeka baburanira ibyitso karahava. Ba Mugenzi bahakana revolisiyo yo mu w'1959. Ngo ni agatsiko k'abicanyi kishyize hamwe kiyitirira iyo revolisiyo. Mugenzi aba uwa mbere mu gushegesha Habyarimana akoresheje ibitutsi. Ishyaka rye PL rirasizora mu kwohereza abana mu Nkotanyi. Uwitwa Twagiramungu aba ashyizwe ku isonga ryo kuyobora ishyirahamwe ry'amashyaka aharanira ko ibintu bihinduka maze akorera inkotanyi karahava. Aba yeretse ishyaka MDR asinyana n'inyenzi ko MDR izakorana n'inyenzi mu gufata ubutegetsi mu nzira zose zishoboka. Hari i Buruseri, mu guhindukira, Twagiramungu yiherana wa muswa mwese muri Nsengiyaremye maze amusaba ko amasezerano y'i Buruseri yashyirwa mu bikorwa bwangu. Nibwo Nsengiyaremye atumye Byumba ifatwa igice kinini cy'amajyaruguru gifatwa kubera Nsengiyaremye wari umuswa utaramenye ko Twagiramungu amurenze, ko amukoresha nk'umwana ukoresha umupira.

Kugeza kuri uwo munota, inyenzi zari zarijejwe ko imbere mu gihugu zikenewe cyane. Ko niziza nta kibazo gihari, ko zizasanga twaribagiwe abacu bishwe urubozo. Ko nta bahutu babaho mu Rwanda, ibyo kandi byemezwaga n'akarimi ka wa muswa Nsengiyaremye wahoraga avuga ko nta moko abaho mu Rwanda.

## Byahindutse bite?

Mu masezerano y'Arusha, MDR yambuye ububasha bwose Habyarimana izi neza ko ariyo izaba ifite Minisitiri w'intebe, ubwo kandi MDR yari izi ko uwo minisitiri w'intebe azakomeza kuba Nsengiyaremye. Ngurinzira yicisha igihugu aracyoreka. Amasezerano ayagira umwihariko we na wa muswa Nsengiyaremye. Bigeze ku munota wa nyuma, Twagiramungu abatera ishoti yifatira wa mwanya maze abahutu bo muri MDR baba bibutse ko ari abaparmehutu. Ikibazo kiba kiravutse, ibyo inyenzi zijejwe biba biburiyemo. Ba Mugenzi baba bisubiriye mu bahutu bene wabo. Ba Mbonampeka baba bigiriye muri Forum ikangura rubanda nyamwinshi. Abaparmehutu berekana ko ari aba POWER, ko abahutu aribo bafite ingufu. Inyenzi zigwa zityo mu mutego wa kabiri.

## Ikinyoma cya gatatu

Inyenzi bazivanye ku Mulindi bazumvisha ko zirahita zifata ubutegetsi hakoreshejwe Coup d'Etat zari gufashwamo na Kavaruganda. Ntibageze i Kigali, baba bafungiranwe mu

nzu ya CND bakirirwamo nk'aho bafunzwe. Coup d'Etat bashakaga gukora rubanda nyamwinshi iba iyiburijemo. Umubare w'abaminisitiri bashakaga uba urabuze, umubare w'abadepite uba urabuze, Kinani ubwoba bamukekagaho araburenga, yanga gusinyira ako gatsiko kashakaga kudusubiza mu bucakara. None ubu inyenzi aho ziri ziricuza icyo zarwaniye. Kubona zimara imyaka ine zibeshywa n'ibyitso.

**Ikinyoma cya nyuma.**

Muri iki gihe, ibyitso by'inyenzi byakoze ilisiti nini y'abantu 1600 bazirwanyije kurusha abandi. Abo bantu bakaba bagomba kwicwa muri iyi nzibàcyuho. Bityo abaturage bakagira ubwoba bagahitamo kuzikurikira. Iyo plan yitwa "Plan final". Abo bagomba gupfa twamenye umubare turacyashaka amazina ngo tuyabagezeho. Icyo inyenzi zitabwirwa ariko ni uko nizongera kubyutsa umutwe bitazaba bikiri ngombwa kujya kurwana n'umwanzi wasigaye mu gisambu, ko ahubwo ari ukubanza guhanagura umwanzi uri imbere mu gihugu duhereye kuri bariya bari muri CND. Ubu kandi abafasha b'umwanzi barazwi bigaragaje ku buryo buhagije. Ngaho rero inyenzi nizigire ubutwari bwo kumenya ibizaba zumve ko nizibeshya gato zizashira. Ko zibeshye kongera gutera, ko mu Rwanda hose nta cyitwa icyitso na kimwe cyasigara. Ko ubu abahutu bose babaye bamwe, ko igisigaye ari ukugarura ba Kanyarengwe na ba Bizimungu. Kandi ko twizeye ko nabo bazagaruka dore ko batarushaga ba Mugenzi ubukana. Ese ni nde warushije Mbonampeka kuburanira ibyitso? Ni nde se warushuje wa muswa Nsengiyaremye kugambana?

**Uruhari rwa Kangura mu gukiza uru Rwanda.**

Mbere y'uko u Rwanda ruterwa, Kangura yashyize ahagaragara uwo mugambi. Dutangira gusaba abahutu kugira ubumwe, tubasaba kutumva ibyo umwanzi abasaba kandi ari we utuma bamarana. Kuva icyo gihe kugeza magingo aya, ivanjiri ya kangura yagize uruhari rugaragara mu kunga abahutu no kugarura abari baratannye. Abo bahutu bo mu mashyaka yose, barahura baraganira barasangira. Ikimenyetso simusiga ni ijambo Mugenzi Yusitini yafatiye muri mitingi ya MRND ejobundi i Nyamirabo. Ese ni nde wari gukeka ko Mugenzi ashobora kuba interahamwe. Akazi Kangura yakoze kazigwa mu mateka y'u Rwanda tudasize n'ayakarere dutuyemo kabonekamo abatutsi dore ko Kangura yeretse abana bazavuka uko umututsi ameze.

Kangura yaje kunganirwa n'ishyaka CDR, haza no gushyirwaho Radiyo RTLM, interahamwe, impuzamugambi, inkuba zo muri MDR nazo ziti turiteguye mu kurwanira urwatubyaye. Ubu urubyiruko rwose rw'abahutu rwigishijwe ukuntu, ruzahangana n'inyenzi umunsi zongeye kubyutsa umutwe, usibye ko inyenzi zamenye ko ntaho zaca.

Ntacyo Kangura itakoze. Nta n'icyo itavuze. Amateka niyo azatwihembera. Dushoje ikivi cya mbere cyo kubuza inyenzi kudusubiza mu buja, dutangiye icyiciro cya kabiri cyo gusaba abahutu gusaranganya ibyiza byose revolisiyo yabazaniye. None se koko twemere abahutu basangire urupfu n'ibyago naho ibyiza byihariwe na bamwe tutiriwe tuvuga. Agapfa kaburiwe ni impongo. Nyamwanga kumva ntiyanga no kubona. Twe abo muri Kangura, ubutwari bwacu twarabugaragaje kandi amateka azabiduhembera.

NGEZE Hassan.



# AKABOKO KAREKARE K'ABAKOMBOZI KARANZE GAHAWE INTEBE KOKO.

Kuwa gatanu tariki ya /01/1994 icy'ingufu Nsengiyumva Rafiki Hyacyinthe yari amize bunguri imodoka ya Minitrape yo mu bwoko bwa Torotoro (niveleuse) plaque A. 67.24, iyo mashini ikaba ubusanzwe imaze iminsi ikora imihanda ahitwa mu makoro (Nyakabungo-Gisenyi).

### Ibijya gushya birashyuha.

Umugabo Rafiki, muribuka muri Kangura No 50 ukuntu yabanje kumira litiro 4.000 za lisansi na mazout litiro 2.000 byagaragaye ari uko izo mashini zihagaze igihe kigera ku mezi atatu. Ubwo murumva aho iyo mazout yagombaga kuza ku Gisenyi aho yarengeye. yaje kudohora rero atanga mazout, ariko aza gusanga kurya mazout gusa ntacyo byamugezaho yiga umutwe wo gushaka isoko ry'imashini imwe. Yarakunyarukiye yikubita i Goma ho muri Zaire yumvikana ku giciro cya 15.000.000 FRS, umushoferi w'imashini, hamwe na convoyeur we Kidumu bihutira gushaka ibya ngombwa byo gusohoka ariko barabibura. Bahise bigira inama yo kunyura mu makoro (zone neutre) imashini bayisiga ahirengeye cyane ku buryo uwagombaga kuyigura yayirebaga neza. Ubwo banze kuyimuha kuko amafaranga atari yuzuye abaha isaha ya saa cyenda, nabwo abanza kubana avances, maze baza gutanga rapport kwa shebuja wabo wari muri Hôtel Méridien (Tél: Chambre Ext. 1310).

### Irirebera u Rwanda ntirihumbya.

Kera kabaye, byarakomeje maze ibyifuzo by'abagombaga kuyambutsa nabyo ntibyari shyashya. Umugabo bita Kodo umukozi wa Onatracom aba arayicakiye, ababajije aho bajyanye iyo mashini barya iminwa. Yahise ayihagarika, nabo biregura bavuga ko yapfuye, undi ababwira ko niba iyo modoka irwaye bayisunika bakayigeza mu igaraji rya Onatracom igakorwa.

Byaranze kuko yihutiye kubimenyesha umugenzuzi w'amateme n'imihanda nawe aba nk'ukubiswe n'inkuba, yibuka ukuntu iyo mashini yari imaze iminsi igeza saa tatu itarataha rimwe na rimwe iri imbere y'utubari, yibuka uko we ubwe yayihagaritse mu ijoro ryo ku wa 4 tariki ya 6/01/1994 aho kumwumvira ahubwo bari bamurigase. (Bari bazi icyo bishingikirije). Ibyo byose yabikomatanije n'ukuntu Rafiki amaze iminsi amuhaye mutation y'igitaraganya kandi bikubitiyeho ko atari yatanga remise et reprise y'ibikoresho yaragijwe, asanga wari umutego yatezwe n'igisambo Hyacinthe kuko n'ubundi ababikurikiranira hafi bemeza ko iyo mutation Rafiki yamuhaye yayimuhereye ko ngo ntacyo yamariye abakombozi cyane cyane mukubohereza uburyo bwo kwiba no kugira ngo azabure iyo mashini maze abone icyo ashinja Mushumba Innocent (inspecteur des Ponts et Chaussés).

Nguko uko Rafiki icy'ingufu yagiye yimyiza imoso, abuze byose nk'ingata imennye (abuze 15.000.000 FRS z'agatsi). Icyakora, turamenyesha abanyarwanda bose bakunda urwababyaye, kwamagana bakomeje buriya bujura bw'abakombozi cyane cyane kiriya gisambo Rafiki kuko bimaze kurenga ihaniro. Bitabaye ibyo twazibuka ibitereko twasheshe nta n'urwo kwishima tukigira.

**P.S.** : Mu gihe twandika ibi, iyo mashini ubu ni igikwangari gitereye aho kuko nta démareur irimo. Tuzanabamenyesha ubutaha aho ubwo bujura bugereye.

Ubwo kandi ubuyobozi bwa Méridien buri mu gahinda k'iminsi yose yamaze muri appartement we n'umugore we akagenda atishyuye facture yarazisinye yabuze icyo yishyura. Nta mugayo yari abuze intama n'ibyuma. Nguko uko kandi atunze Benz 190 Plaque AC 4238.

Ushinzwe Iperereza ku GISENYI.

# ABANZI B'AMAHORO BARAGARAGAYE.

Baca umugani mu Kinyarwanda ngo akabaye icwende ntikoga. Kandi ngo inkoni ivuna igufa ntivuna ingeso. Inyenzi zitera u Rwanda tariki ya mbere 1990, abanyarwanda bazitahuye rugikubita. Bahise bavumbura imigambi yazo dore ko icyo gitero kitari icya mbere. Igitero bise icy'Ukwakira cyakurikiraga ibindi bitero inyenzi zagiye zigaba kuva u Rwanda rwabona ubwigenge. Amateka niyo dutangaho umugabo. Ibitero inyenzi zagabye mu myaka yakurikiye ubwigenge byari bigamije gufata ubutegetsi ku ngufu no kugarura rubanda nyamwinshi ku ngoyi ya gihake.

Umunyarwanda yaravuze ati : Imana yirirwa ahandi igataha i Rwanda. Abanyarwanda cyane cyane rubanda nyamwinshi yari imaze kwipakurura ingoma ya cyami na gihake mu w'1959, bakomeje kugira amahirwe. Imigambi y'inyenzi ikomeza kuburiramo, Repubulika y'u rwanda ikomeza ubusugire bwayo.

Abanyarwanda bise inyenzi inyangarwanda ni mu gihe. Ntihazagire ukangwa n'uko zemeye imishyikirano. Impamvu inyenzi zemeye kujya i Nsele Dar-es-Sallam, Arusha n'ahandi si urundi rukundo, zabonye intambara zashoje izinaniye, amafaranga yo kugura amasasu, imbunda n'ibindi bikoresho bya gisirikari bimaze kuba bike n'abanyarwanda bamaze kuzinubira, inyenzi zahisemo kujijisha zemera imishyikirano. Byaragaragaye ko bwari uburyo bwo guta igihe. Nubwo bwose muri iyo mishyikirano inyenzi zemerewe ibyo zishaka byose, zikomeje gutsimbarara kuri wa mugambi wazo wo kugera ku butegetsi zinyuze inzira y'ubusamo. Inyenzi zakomeje kudindiza imishyikirano y'amahoro biba iby'ubusa. Imishyikirano n'ubwo bwose ififitse yagize icyo igeraho. Yatumye nibura abanyarwanda bagira agahenge. Ntibyabujije inkotanyi kujya zinyuzamo zikagaba ibitero simusiga zikamarira ku icumu inzirakarengane ari nako ibyitso byazo bikomeje gutega ibisasu hirya no hino mu gihugu.

Ibyo bikorwa bibi byose byakomeje kugerekwa ku mashyaka abiri, MRND na CDR. Inkuru zarakwiriye ngo ayo mashyaka yombi niyo adashaka amahoro mu Rwanda. Inyenzi zakomeje kwikoma bikomeye Perezida Habyarimana. Ngo niwe udindiza imishyikirano ya Arusha... Emwe bagera n'aho bavuga ngo yanze gushyira umukono ku masezerano y'amahoro yasinyiwe Arusha tariki ya 4 Kanama 1993.

Burya koko Habyarimana ntacyo atakoze ngo abatutsi bamererwe neza! Yihutiye gushyira umukono ku masezerano nawe ubwe atemera. Dore ko abayateguye bamwe ari inyenzi, abandi bakaba ibyitso byazo. Bategura ayo masezerano, icyo bari bagamije kandi basa n'abagezeho ni ukwambura umukuru w'igihugu ububasha bwose ahabwa n'itegeko

nshinga, bugahabwa guverinoma n'inteko ishinga amategeko bizaba bigizwe ahanini n'inyenzi n'ibyitso byazo. Ibyo byose inyenzi zabirenzeho zikomeza amananiza. Ibyabaye tariki ya 5 Mutarama 1993 biratugaragariza neza abanzi b'u Rwanda abo ari bo. Habyarimana yongeye kwereka amahanga ko ari umwere kandi ko afite ubushake. Yongera kwereka abatutsi ko ntacyo apfa nabo. Amahanga cyane cyane umuryango w'abibumbye wari utegeye abanyarwanda kuri iriya tariki ya 5 Mutarama. Amahanga nibwo yamenye niba inyenzi zishobora kubahiriza amasezerano ziyemereye. Tariki ya 5 Mutarama 1993 nibwo amahanga yabonye abanzi b'u Rwanda, abanzi b'amahoro abo ari bo. Bamwe basakuzaga ngo barashaka amahoro nibo bafashe iya mbere mu kuyavutsa abanyarwanda. Nibarize inkotanyi. Ko babemereye byose, imyanya myiza muri Guverinoma mukaba muyifite, abadepite abenshi bakaba ari abanyu, murashaka iki kindi?

Nongere nibarize abanyapolitiki bacu. Ko ari mwe mwavugije induru ngo abanyarwanda bakeneye amahoro, ngo byanze bikunze muzayabazanira, muri mu biki? None ntimwerekanye ko inda zanyu arizo mwimirije imbere? Ari inkotanyi ari abanyapolitiki b'ibisahira nda, nibasubize amaso inyuma bibaze. Imyaka itatu igihugu cyacu kimaze mu ntambara yagisize iheruheru. Mbere y'intambara u Rwanda rwari igihugu kiyubashye muri Afurika. Nubwo bwose tutakwifuza gusubira mu butegetsi bw'ishyaka rimwe rukumbi, umuturage yaryaga utwe akaryama iwe. Uretse impunzi z'abatutsi zari zarahunze revolisiyo ya rubanda, u rwanda nta zindi mpunzi rwagiraga uretse abanyamurengwe nka kanyarengwe, Kajeguhakwa n'abandi... bari bamaze kurengwa ibya rubanda, bagahitamo kujya kubirira mu mahanga.

Inyenzi n'abanyapolitiki bazishyigikiye nibatekereze abavanywe mu byabo n'intambara bakomeje kwangara muri za burende. Nibibaze igihe bazasubirira mu twabo. Nibazirikane ko ari bakuru babo na barumuna babo, ko ari ababyeyi bacu bakomeje kunyagirirwa hanze. Mbere y'inda zabo, abanyapolitiki ntibatekereze ingaruka z'ibikorwa bya bo. Bamenye ko bongeye kuroha u Rwanda mu ntambara ari bo, hamwe n'inyenzi amateka yabibaza.

KANGURA.

## TWAGIRAMUNGU AROSHYE IGIHUGU MU RWOBO.

Tubivuga! Ngo wiringira ijosi rikakubyarira umwingo! Abasirikare bakuru bari bagize komite y'igihugu y'ubumwe n'amahoro (comite pour la paix et l'unité nationale) bafata ubutegetsi tariki ya 5 Nyakanga 1973, nibo bivugiye ko bavanye u Rwanda mu rwobo. urebye kandi nibyo. Abanyapolitiki b'icyo gihe barangwaga n'amatiku, ubwikubire, irondakarere. Muri make maze kwiremamo agatsiko gashingiye ku nyungu bwite za buri muntu. Buri wese yakururaga yishyira.

Abafaransa nibo bakunze kuvuga "l'histoire est un éternel recommencement". Mu kinyarwanda twavuga ko amateka ari gatebe gatoki, agenda agaruka. Abanyapolitiki b'iki gihe bameze nk'abo Habyarimana na bagenzi be "camarades du cinq juillet" bahiritse tariki ya 5 Nyakanga 1973.




Mu mashyaka yose cyane cyane ayitwa ko akomeye, intambara ni yose. Buri wese arakurura yishyira. Barasaba abaminisitiri bo kujya muri Guverinoma bikaba intandaro yo gushwana. Basaba abadepite bo kujya mu nteko ishinga amategeko bikaba uko. Buri wese yitwaje ko ari umukuru w'ishyaka agashaka gushyiraho inkoramutima ze. Ntiyirirwe anabaza icyo nibura abayoboke b'ishyaka rye babitekerezaho. Muri MDR abahutu bivanguye n'inyenzi zari zibihishemo. Abaparmehutu bayoboka Murego na Karamira. Twagiramungu n'inyenzi ze nabo bajya ukwabo kandi ariko bose biyitirira ishyaka rimwe. Muri PL naho biba uko. Mugenzi n'abahutu be banze agasuzuguro k'abatutsi bashakaga kwifatira ishyaka batashinze... Uko kumvikana guke kw'amashyaka niko ahanini guhejeje igihugu mu gihirahiro. Ubwo bushyamirane nibwo inyenzi zuririraho zigashyiramo umunyu ngo igihugu kibe umuyonga. Baca umugani mu Kinyarwanda ngo usenya urwe umutiza umuhoro. Abantu bamaranye inyenzi zo ntacyo zihomba. Ahubwo zaba zishoje umugambi wazo.

### Twagiramungu yatetse umutwe urapfuba.

Mu gifaransa bavuga ko "la plus belle fille du monde ne donne que ce qu'ele a". Ngo ntawe utanga icyo adafite. Twagiramungu bise "Rukokoma" yabaye rusisibiranya kuva kera. Ni umuntu ufite amateka (mabi) maremare. Iyo tutaba muri Afurika (si ugusuzugura abanyafurika), umuntu nk'uriya ntiyagombye kujya muri politiki. Tutabitinzeho twavuga gusa ko Twagiramungu yagabiwe ikigo cya Leta STIR, ananirwa kugicunga, agisiga aharindimuka. Ahava ajya gushinga amasosiyete ye bwite nka Transcontinental, Multiservice... arahomba.

Uwo mutegetsi abarwaho imyenda itabarika harimo n'iy'inyenzi kugira ngo azigeze ku butegetsi. Umuntu wananiwe no gucunga ibya Leta, akananirwa no gucunga ibye, yucunga igihugu ate? Nimwibaze mwisubize !!!!

KANGURA.

# NGEZE Hassan INYENZI ZARI ZIMWIVUGANYE AKIZWA NA NYAGASANI.

Ngo umugome ntiyihishira. Ejo bundi tariki ya 8/01/1994, inyenzi zeretse abanyarwanda n'isi yose ko icyo zita amahoro kuri zo kidashoboka. Abakurikirira hafi ibya politiki, ifatwa ryanjye barigereranya n'iryo FPR yifuza kuzakorera abatavuga rumwe nayo bose. Koko rero kuva FPR yagaba ibitero bitazibagirana, ibitero byaguyemo benshi, bishwe urubozo tutazibagirwa, abanyarwanda bakunda igihugu cyabo bakomeje kuyamagana uko babishoboye. Na mbere y'uko FPR igaba ibitero byayo, hari abantu barwanyije n'ingufu zose izo nyenzi. urugero rwa hafi twatanga ni abanditsi b'ikinyamakuru Kangura baharaniye ko u Rwanda rutafatwa gitumo, ngo rusubizwe mu bucakara. Dusobanurira rubanda uko rwifata mu bibazo, bityo rubanda nayo irasobanukirwa. Inyenzi tuzibuza amahoro, tuzereka ko umunsi umwe tuzazibaza icyatumye zica inzirakarengane. Ngo inyenzi zigucira akobo, Imana igucira akanzu.

Mu minsi ishize hari hateguwe umugambi wo gufata ubutegetsi ku ngufu. Ibyo inyenzi zikaba zarabifashwagamo na Kavaruganda. Abanyarwanda bararebye basanga batakwemera ko agatsiko k'inyenzi zibumbiye muri FPR n'izindi zihishe muri PSD, zafata ubutegetsi ku ngufu ngo ni uko zifite ubuhanga bwo kwica inzirakarengane. Ubu abaturage biyemeje guhangana n'inyenzi ku buryo bwose bushoboka hakoreshejwe amikoro yose azaboneka, Ku baharanira ubusugire bwa Repubulika, ubu twe turasanga amaraso y'abo FPR yishe urubozo, ibaziza ko ari abahutu yadutera ubugabo bwo guhangana nayo. Ayo maraso y'abavandimwe bacu akaba ariyo atuma twishyirahamwe maze tukayibaza ibyo yakoze byose muri iyi ntambara. Tugategura ibintu byinshi byajya mumateka y'u Rwanda bitwibutsa inzirakarengane zishwe muri 1990 - 1994.

## Nabonye uko urupfu rumeze.

Mu gihe abaturage bari bazindukiye mu muhanda bavuga ko batifuza akajagari gakururwa na FPR (hari ku wa gatandatu tariki ya 8/01/1994 mu ma saa kumi n'ebyiri n'igice za mugitondo), nibwo inyenzi ziboneka kuri telefoni 8 2314, nibwo zitelefonnye aba ari njye uzitaba. Inyenzi zibaza




niba zabona NGEZE Hassan. Mbaza umushaka uwo ari we, zinsubiza ko ari ubuyobozi bwa FPR. Mbabaza impamvu banshaka bansubiza muri aya magambo :

"Twebwe ubuyobozi bwa FPR tumaze kubona ko mu Rwanda hari igice kinini kitifuza ko mu inzego z'inzibacyuho zajyaho, mu gihe ibibazo biri muri MDR na PL bitarakemurwa, dusanze icyo gice ari nacyo gikora imyigaragambyo, none twiyemeje natwe kutajya muri Guverinoma yuzuyemo ibibazo, izajya irwanywa n'abantu benshi batayifuza. None tukaba twifuza kubitangariza abanyarwanda. Tukaba twifuzaga kubonana na NGEZE Hassan umunyamakuru uzwi cyane mu rwanda no mu karere u Rwanda rutuyemo, tukanabonana na Habimana Kantano wakunze kugaragaza ko nawe ari igihangange".

Maze kumva iyo nkuru narishimye cyane. Kubona FPR bwa mbere yumva ko akaduruvayo ntacyo kayigezaho, ko naho yakwica itamara abahutu bose, ko itazemera kujya muri Guverinoma ibyo bibazo bidacyemuwe. Nibwo nahise mvuga nti "abasomyi ba Kangura n'abumva Radio RTLM tubaboneye inkuru idasanzwe ivuga noneho ko mu mateka y'u Rwanda umwanzi yemeye kuva ku izima agakurikira inzira ya demokarasi.

Ubwo byari bimaze kuba saa kumi n'ebyiri na 45 za mu gitondo. Nafashe ibyuma byanjye maze nerekeza iyo kwa Kantano. Ngeze yo nsanga Habimana Kantano ntawe. Nagizengo nawe yamenye iyo nkuru ishyushye maze antanga yo. Nibwo nakije imodoka nerekeza aho FPR igotewe mu nzu ya CND. Kubera ubwoba nitwaje abantu bamperekeza barimo Hadji Gihungu alias Kitonsa n'igihangange Mugesera inyenzi zo mu Biryogo zitinya. Tugeze ku irembo twabajije aba GD bari bahari niba hari conférence de presse ihari, batubwira ko batabizi, ko twabaza inyenzi zari ku muryango.

Nibwo negereye izo nyenzi nzibaza ahabereye conférence maze zihagurukira rimwe ari nka 50, zinterurira rimwe n'imbunda za rutura, ziranshushubikanya zinyerekeza mu ndiri yazo. Tugeze muri iyo nzu zihita zinyambura imyenda nsigara nambaye ubusa gusa gusa. Ubwo nibwo nabonye ko ubuzima bwanjye buhagaze. Niko kubabwira aya magambo :

"Biragaragara ko ubu umunota nari ntegereje wo gupfa ugeze. None rero mumpe iminota ibiri gusa yo gusenga

nindangiza munkoreshe ibyo babigishije. Iminota ibiri irangiye nashatse kwituma, nibwo banyeretse aho kwituma bananyishongoraho cyane ngo ugiye gupfa wese abanza kwituma. Mu misarani yabo nta mazi yari arimo niko kunkubita ikibuno cy'imbunda ngo kuki twabashyize mu nzu itagira amazi. Kubera ko ntacyo naramiraga nabonaga ko ubuzima bwanjye bugiye guhagarara, sinatinyaga kubasubiza ibyo nshatse. Kuri icyo kibazo cy'amazi, nababwiye ko ari bo bagiteye basenya urugomero rwo kuri Ntaruka. Nibwo bansubije aho bari bamfungiye. Inyenzi nyinshi zinyuzuraho n'imbunda zizinshyira ku gakanu. Nibwo zinyicaje ku gatebe zizana umunyamakuru wazo atangira gukora za interrogatoires ngo nimubwire ukuntu abatutsi batagira ijambo muri iki gihugu n'ibindi bibazo byinshi. Namushubije ko ntacyo nshobora kumubwira, ko niba bashaka kwica bagira vuba. Mbabwira ko nta n'imbabazi mbasaba kubera ko ntazo bampa. Bambaza impamvu mbona kuri bo imbabazi zidashoboka nkababwira ko abaturage bica urubozo ntacyo bapfa, batazi kwandika no gusoma, nta n'icyo bazitwaye, ko nta mbabazi izo nyenzi zitanga. Nkanswe njyewe umaze imyaka ine mpanganye nazo ku buryo bugaragara.

Nabwiye umu Koloneri wari uyoboye icyo gitero nti : "Ndapfa ndi umwe mpfe ndi NGEZE Hassan ariko igihugu cyose kiraba imiborogo, gihinduke imivu y'amaraso, ibyitso byose bishire mu gihugu. Mbasaba ko niba bakunda u Rwanda baharanira gutegekesha ingufu igihe kigeze cyo kurugarurira amahoro, ko amaraso inyenzi zamennye, zanyoye ahagije.

Nabahaye urugero rwa hafi, mbibutsa ko Ndadaye yapfuye ari umwe ariko agakurikirwa n'abatutsi barenga ibihumbi ijana. Urupfu rwe rukaba rwarabaye ikimenyetso cy'ubugome bw'abatutsi. Maze kubabwira ayo magambo bose bararebanye, maze icyo cyiciro cyari kigizwe n'inyenzi 50 kiba kirasohotse hinjira izindi. Zo zaje ari simusiga zivuga ngo zije kunyereka uko Ndadaye yapfuye. Nibwo zifashe inkota zinyereka ko zigiye guca... imbyeyi yanjye ngo niho abazabona umurambo wanjye bazababara. Nibaza impamvu batinda kunyica sinsobanukirwe. Komisiyo ishinzwe politiki ya FPR muri icyo gihe nashinyagurirwaga yo yateguraga inyandiko ndende ikubiyemo ibyo bifuzaga gushinja abahutu bo mu Rwanda cyane cyane Habyarimana. Icyo FPR yifuzaga ngo ni ukugira ngo iyo nyandiko nyisinye nemere ko ibikubiyemo byose byabaye. Bashakaga ko nyisoma maze bakayifata ku makaseti, bakabitangaza ku isi yose. Ibikubiye muri iyo nyandiko namwe nimutekereze ibyo ari byo n'uburemere bwabyo.

## Naje gukizwa n'iki rero?

Abajandarume bamaze kubona ko nafashwe, bamaze kubona ko bigeze mu massaa tatu, nibwo babwiraga ingabo za ONU ko hari umunyamakuru witwa Ngeze Hassan wandika Kangura wafashwe. Kandi ko ashobora kuba yahise yicwa. Ingabo za ONU zahise zibaza inyenzi niba hari umuntu zafashe zirahakana. Abajandarume bakomeza kubashinja. Bigeze mu masaa yine za mugitondo nibwo ingabo za ONU zinjiraga muri iyo ndiri y'inyenzi maze zisanga aho nari nicajwe nshinyagurirwa, aba ari zo zihamvana. Ba ba nyamakuru b'inyenzi bari bagikora za interrogatoires bategereje ko abayobozi bazo barangiza gutegura ibyo bifuzaga ko mbasinyira ngo byabereye mu Rwanda. Nguko uko ONU yamfunguje ntasinye izo mpapuro zabo. Umutwe wabo uba uburiyemo utyo. Nahise nshyikiriza ikirego cyanjye inzego zibishinzwe nkaba ntegereje icyo zizakivugaho.

## Tubyibazeho.

Ugufatwa kwanjye iyo ushishoje usanga gukubiyemo byinshi.

1. Icyo inyenzi zitekereza ku bahutu batazemera, ndavuga abazi ubugome bwazo kuva muri 1959.

2. Ugufatwa kwanjye ni ikimenyetso cy'uko inyenzi zizahiga abazirwanyije bose.

3. Ugufatwa kwanjye kwagombye gutuma abantu bose baba maso kuko ibibazo byose nabajijwe nasangaga bihishe intambara gusa. Abazi ibyo gusesengura ibya politiki bemeza ko ugufatwa kwanjye ari indi ntambara inyenzi zashoje ifite irindi bara. Iyo ntambara akaba ariyo tugiye kumaramo imyaka ibiri muri iyi nzibacyuho yose. Mu bibazo nabazwaga byose ntihaburagamo no kuncyurira ibibazo nabajije Kanyarengwe mu kiganiro yari yateguriye abanyamakuru muri iyo ndiri yabo.

Nguko uko nabonye urupfu. Icyababaje izo nyenzi cyane ni uko nazibwiye ko gupfa kwanjye nishwe nazo bimpesha ishema, kubera ko ubwicanyi nazishinje kuva kera ziba zibugaragaje.

Kwica n'uwo muhanganye ni ibyambere kuko bityuma uba igihangange. kandi aho kuba imbwa woba imva. Aho kubaho igihe kirekire ntacyo umaze wabaho igihe gito nk'icya NGEZE Hassan.

NGEZE Hassan.

NGEZE Hassan
Directeur du Journal KANGURA
B.P. 1312 KIGALI.

Kigali, le 9/01/1994.

Impamvu : Ikibazo NGEZE Hassan n'inyenzi za FPR.

## Ku muyobozi wa FPR KANYARENGWE Alexis.

Mbabajwe no kubagezaho amarorerwa nakorewe n'umutwe w'inyenzi mwitirirwa ko muyobora. Uwo mutwe tariki ya 08/01/1994 waduhamagaye kuri telefoni utubwira ko mufite ikiganiro mwifuza kubwira abanyarwanda mu binyujije ku binyamakuru. Nk'uko byari byagenze ubushize ubwo mwadutumagaho mu kiganiro kigenewe abanyamakuru.

Ubwo ngo mwifuzaga ko njyewe naza hamwe na habimana Kantano. Kubera amatsiko y'abanyamakuru n'umurimo utoroshye rubanda idutegerejeho. Mu kwitabira icyo kiganiro naje kuhahurira n'ingorane ngiye kubagezaho. Nkimara kugera aho mukorera nahise mfatwa nambikwa ubusa. Nkorerwa ibya mfura mbi, tortures n'ibindi... bamarana amasaha arenga ane. Kugeza ubwo ingabo za Onu zaje kumfunguza ku ngufu. Muri uko gufatwa abanyamakuru ba Muhabura bari hamwe n'ingabo zanyu bankoreye ibyamfurambi bambaza ibintu ku ngufu, bamfata amajwi ku buryo bunyuranije n'amategeko dore ko imbunda zari ku matwi yanjye. Ibyo bikaba binyuranije n'uburenganzira bw'ikiremwamuntu. None rero nkaba nababazaga impamvu. Ibibazo nababazaga ni byo inyenzi zahereyeho zishaka ku ngandagura. Nkaba rero ntabona ukuntu umunyamakuru yazira ibibazo yabajije.

Ntibambajije nk'umunyamakuru watumiwe. Nicyo gituma nagombye

gusubiza ibyo aribyo niba mutabyibuka, bityo mwongere murebe niba ibyo nabajije mutabizi cyangwa se mutarabikoze.

Ikibazo cya mbere nababajije ni iki

1. Ko mwavuze ko mutazongera kuvugana n'abatutsi, ngo mukaba muzavugana ari uko umusatsi wanyu wameze dore ko mwemezaga ko ubugome bw'abatutsi ari bwo bwatumye babazirika ku ijipi ya gisirikari maze bakabakurura mu muhanda umusatsi wanyu ukabashiraho. Ibyo tukaba tubisanga mu mateka y'u Rwanda. None mwongeye kwuzura n'abatutsi. Umusatsi wanyu waba waragarutse?

2. Ko Habyarimana yivuze ngo ni ikinani cyananiye abagome n'abagambanyi akaba ari mwebwe mufasha inyenzi. None mwaba mufite ikihe kivugo twabwira abanyarwanda? Ese mwakwivuga ko mwamariye abahutu ku icumu, ko mwamariye bene wanyu kubamara? Mwakwivuga muvuga ko muri Kanyarengwe wuhe?

3. Murateganya ryari kuzajya gusura abanyaruhengeri n'abanyabyumba mwamariye ku icumu. Ese nimubagera imbere muzakoresha iyihe mvugo ibibagiza ababo mwamariye ku icumu?

4. Ko dufite ibimenyetso byerekana ko washatse kwica abatutsi muri 1980 maze Perezida Habyarimana akanga bigatuma mwarashatse kumuhirika, yabimenya mugahunga, murabona abatutsi barabyibagiwe?

Ko mwabaye aba Parmehutu bakomeye mbere yuko muhunga, bikaba bigaragara ko mushobora kuzongera kwisunga n'abahutu bene wanyu nkuko ubu bimeze kuri Mugenzi wa PL n'abaparmehutu bo muri MDR, mwebwe mwakwizeza iki inyenzi muyoboye ko mutazahindura ikarita mwakinishije mugira ngo mutahe, maze mukabereka aho umuhutu abera mubi.

5. Ko mwabaye umusirikare ukomeye mu nzirabwoba, mukaba mwaratumye inyenzi zidafata u Rwanda hagati ya 1960 na 1969, n'ubu inyenzi muyoboye zikaba zaraniwe kurufata ngo zirusubize mubucakara. Izo nzirabwoba namwe ntimwazikuriye ingofero? Ese ubwo buhanga murabuvugaho iki?









Ngibyo bimwe mu bibazo nababajije bikababaza inyenzi muyoboye dore ko nta n'igisubizo mwigeze mubona. Ku byerekeye ikivugo cyanyu mwansabye ko nazakibashakira. Ubwo muzacyumva ku maradiyo.

None niba mutegeka inyenzi koko mwakoze iki mumaze kumva ko nakorewe ibya mfura mbi mu nzu mukoreramo? Ese abavuga ko inyenzi zibiteba zigakora amarorerwa aho ni ukuri? None se hari ikindi kimenyetso kiruta ibyambayeho? Ubu urubanza rwashyikirijwe inkiko, uko ruzacibwa rubanda izabimenya. Gusa nibazaga niba demokarasi mwifuza ari iyo kumarira abanyamakuru mutavuga rumwe ku icumu. Icyo njye mbatangarije ni uko nzakomeza kwamagana ubugome bw'ingabo mwitirirwa ko muyobora, kugeza igihe rubanda yose izahagurukira igafata ibyemezo. Imyifatire yanyu niyo izaduha ishusho yo kubarwanya.

Dutegereje igisubizo cyanyu kiza.

NGEZE Hassan.

# INKOTANYI ZIRUHIYE NYANTI : ZIFATIYE "UBUGABO" MU NTOZI

Ingufu za politiki zirasa n'izibuze ku ruhande rwa FPR. Mugenzi Yusitini we arahamya ko nta masezerano yigeze agirana n'Inkotanyi agamije kuzitiza ingufu. Ibyo Ngurinzira, Bizimungu na Ndasingwa basinyiye Arusha byo kugabana imyanya muri Guverinoma no mu nteko nshinga mategeko, ngo ntabwo bireba PL. Ndasingwa wasinye ayo masezeranoyabikoze ari intumwa ya Guverinoma, ntiyari umuvugizi wa PL kuko atari yo yari yamwohereje mu butumwa.

Na none kandi Mugenzi Yusitini yemerana ishema n'isheja ko ari we ku giti cye washoreye amashyaka MDR,PSD na PL abereye Perezida, ubwo ayo mashyaka yajyaga gusezerana ubufatanye n'inkotanyi mu Bubiligi. Ariko ngo kwari ukugira ngo "inyangarwanda" zishyire intwaro hasi, maze zemere zize mu mishyikirano. Byarabaye. Muribuka ko uwo mugabo yasezeranije abanyamakuru mbere yo kujya mu Bubiligi ko azivuga agarutse. N'ubwo tutumvise icyo cyivugo, ubu biragaragara ko Mugenzi ari umwe mu bagiye gutuma Inkotanyi zifatira "ubugabo" mu ntozi. Tubyite se amarenga Mugenzi yaciraga rubanda nyamwinshi.?

Iyo intambara ari ngombwa hari abavuga ko ari nziza. Kandi bakomeza bisobanura ngo iba nziza iyo wibohoza cyangwa urwanira ubusugire bw'igihugu cyawe. No gusubira mu gihugu cyawe nayo ni indi mpamvu. Ibyo ariko bigakorwa iyo imishyikirano yananiranye. Ku ruhande rw'inkotanyi rero intambara ntiyari nziza na gato kuko itari ngombwa. Yabaye mu gihe hakorwaga imishyikirano yo gucyura impunzi z'abanyarwanda. Kandi uretse n'ibyo muri iyi myaka icumi ishize umunyarwanda wese uri mu mahanga yaba impunzi cyangwa undi ufite ikindi kimenyetso, iyo yashakaga kuza mu Rwanda yahageraga nta nkomyi.

Abatuye umugi wa Gisenyi babonaga ukuntu impunzi z'abanyarwanda ziri muri Zaïre zidegembya mu ikuzo rihagije mu rwababyaye. Hari ndetse n'abanyabutare bashobora guhamya abantu bo mu muryango w'i Bwami bagiye babasura muri iyo myaka icumi. Iyo ntambwe yari kutugeza kw'igaburo rihoze, ariko huti huti ya bamwe ntiyatumye bishoboka. Impamvu y'intambara rero si ugutahuka. Ni ubutegetsi. Barabunyotewe ku buryo iyo usesenguye ibitekerezo bya FPR wibwira ko uwo wumvako ari wo ugomba gutegeka andi mashyaka ari mu gihugu, ndetse ukayagenera umurongo wa politiki. Demokarasi izasigara hejuru y'imirambo itaka n'abandi basizwe iheruheru mugenzi wanjye NGEZE Hassan niwe waba uyizi. Mu minsi ishize baramufashe bamwambika ubusa "bwose" nta na gato babusizeho. Nitije imvugo y'abasalo navuga ko NGEZE Hassan ubwe ahamyaka ko Inkotanyi zakuruye "intsitsi" ye zikayishyiraho icyuma ngo zirayica ayirye. Baravuga ngo uzicwa amanitswe ntatwarwa n'uruzi; iyo ingabo za ONU zitahaba karigahagaze. Uko tubona ibintu, Mugenzi Yusitini naramuka ahawe ukuri n'uburenganzira bwe, FPR irahita ibura ingufu za politiki. Yo n'amashumi yayo nta cyemezo kibangamira rubanda nyamwinshi bazafata ngo gihite. Abavuze ngo bari "maso" inkotanyi zabahaye urwamenyo none aho bukera nizo ziza gusarura ingonera mu bitotsizahinze.

Impuzamugambi ni maso rwose ku buryo abazita "baringa" bagenda barushaho kubona ko bibeshya. Guverinoma bazangiye kujyamo politiki yazo yo gukangura rubanda nyamwinshi igiye gutuma ziyinjiramo zambaye uruhu rw'andi mashyaka atari make. Kandi ibyo ntibizazibuza gukomeza amatwara yazo. Mu gihe kitarambiranye, amatora nagera, noneho zizasaba rubanda nyamwinshi kwibumbira hamwe. Ntawuzanga icyo gitekerezo kuko ibyo tubona bidukikije, niwe mwarimu uruta abandi bose. Ibyakorewe Ndadaye ni kimwe mu bintu bidukikije bizarushaho kwigisha rubanda nyamwinshi kandi isomo rikayicengera bidasubirwaho. Muri mitingi ya MRND iherutse kubera kuri Stade Régional ya Kigali, akana gafite imyaka cumi n'itanu, mu ningiri kahacurangiye, kavuze ibintu byinshi abatutsi (inkotanyi) batarusha abahutu ariko kagiye gusoza itondagura kati : "icyo baturusha ni ubugome". Babigahereye amashyi menshi ku buryo na-

suite .→

# BARASHE **MUGENZI Yusitini** MU JORO RYO KUWA 19/01/1994

Nyuma yo gufatwa kuwa NGEZE HASSAN agakizwa n'Ingabo za l'ONU. Inyenzi mu ijoro ryo kuwa 19/1/1994 zateye Yusitini MUGENZI mu nzira igana iwe, zimurasa amasasu menshi, zikoresheje imbunda nini. Abakoze ayo marorerwa bari bayobowe n'uwitwa YUSUFU alias MIWANI. Abafunzwe muri gereza ya Kigali baramuzi.

Kubera ko iyi nkuru itugezeho itinze Ikinyamakuru kiri hafi gusohoka tuzayibagezaho mu nimero yacu itaha, gusa twamenye ko kariya gatsiko kayobowe na FPR gafite imigambi yo kwica benshi mu minsi iri imbere, muribo twavuga abatavuga rumwe na FPR.

Turabaratse rero ntimuzatangwe kuri iyo nkuru ishyushye.

NGEZE Hassan.

ketse ko abayagahaye bose bazi neza imico n'imyifatire ya rubanda nyakamwe ibana na nyamwinshi bose baharanira ubutegetsi. Nyamara ubutegetsi bubonetse mu nzira mbi buvanwaho mu zindi nzira zitari nziza. Kereka ubwa Ndadaye bwababaye irengayobora muri aka karere. Ahubwo rero abanyarwanda twari dukwiye guharanira ubutegetsi bushyizweho mu nzira nziza tukitoza no kujya tubukuraho mu zindi nk'izo.

Ngirumpatse Matayo, Perezida wa II uyoboye MRND nyuma ya Habyarimana Yuvenali, we muri iyo mitingi, yabaye nk'uvuga ngo mu w'1961, abatutsi bitabaje ONU ariko ingoma ya gihake iranga irasezererwa. Na none muri ibi bihe turimo barongeye barayitabaza. Nibyo yise kugera mu mayira abiri asa, ariko mu bihe bitandukanye. Mugenzi Yusitini wari watumiwe muri iyo mitingi kandi akavugira abari batumiwe bose, we yaragize ati :

PL ishyigikiye ibyagezweho na revolisyo yo muri 1959". Ibintu muri iyo mitingi byari bishyushye ku buryo uwabashije kwibaza kuri uwo munsi yaba yarageze ku kintu kimeze nka "Inkotanyi zifatiye" "ubugabo" mu ntozi". Interahamwe ziremerako lisiti yatahuwe yo kwica Habyarimana (muri Kangura iherutse twarabyanditse), Nzirorera, Ruhigira, Karemera, Matayo, Mugenzi n'abandi, itabateye ubwoba. Amaraso yabo bose naramuka amenetse ntazabuza Repubulika kubaho. Ariko Ngirumpatse Matayo yongeraho ati : "amaraso yabo, ashobora kudapfa ubusa nk'aya Ndadaye!" Birashyushye !!

NYABYENDA Issa.

# ICYIVUGO KANYARENGWE YIFUJE KO NGEZE Hassan AMUHIMBIRA




**Inkotanyi ziherutse gukoresha ikiganiro kigenewe abanyamakuru, zitumira na KANGURA. NGEZE Hassan yabajije KANYARENGWE ati : "Ko Perezida HABYARIMANA yivuze ngo ni Ikinani cyananiye abagome n'abagambanyi, ntatera aratabara". Mwebwe nka Perezida wa FPR ikivugo cyanyu ni ikihe? Koko nk'uko bigaragara mu cyivugo cya Perezida HABYARIMANA, mu gihe cyose yabaye ingabo no mu gihe akiri Perezida nta na rimwe yigeze atera. Ahubwo igihugu cyakunze kumusaba gutabara. Na none kandi abaherutse gutera u rwanda bagamije gusa kumuhirika ku ntebe ya Perezida wa Repubulika, bahagaritse imirwano akiyicayeho. Kugera magingo kuba akiri Ikinani biracyafite ishingiro. Mu cyivugo cye rero dusangamo ubuzima bwe, ubutwari n'ibikorwa nyakuri.**

Mu guhimbira KANYARENGWE icyivugo kubera ko nyine yabimpariye ndumva icyo ndi bushingireho ari ukuntu muzi. Bwana KANYARENGWE rero dore icyivugo mwansabye. Mbashimiye umutima musanganywe muzacyakirana,




Ndi igiti kitaribwa
Ndi umuhanga mu guhindura ibihe
Ubihakana azabaze iz'amarere zo namariye ku icumu
Ubwo hari muri za 60 kugeza muri za 70
Ubwo abitwaga inyenzi zigabizaga urwababyaye
Ubwo nari mu bakuru b'inzirabwoba
Inyenzi turazicucuma
Tuzikwiza imishwaro
Ntibiteye kabiri muri za 80
Ibyitso byazo byasigaye
Bishatse kubyutsa umutwe
Nsaba Ikinani ko twabimarira ku icumu
Nibwo Kinani anteye utwatsi
Mpitamo kumuhirika
Aba yantahuye
Ashatse kunya iya gereza
Mba muteye imboni
Nibwo mfashe iy'ubusamo
Ngezeyo mpurirana n'abuzukuru b'izacitse ku icumu
Nsanga baribagiwe ibyo nakoreye ba se na ba sekuru
Nibwo bansabye kubabera ku isonga
Ngo mbasubize aho nahambye abakurambere bazo
Mbereka ko byose bishoboka
Nibwo mbashoye imbere
Inzirabwoba zibica urubozo
Mwarabibonye za Ryabega, Nyagatare, Namuhemure n'ahandi...
Hose ingona n'impyisi ziracyarya imirambo yazo
Ndaje ruti rutaribwa
Ngo mfatanye nabo twari kumwe
Ubwo inzirabwoba zashingwaga
Ngo turebe uko tugota izitahutse
Maze tuzibuze kongera guhunga
Tuzerekeze iyo twerekeje ba sekuru
Ndaje ruti rutaribwa
Uwo abanzi batinya kubwira icyo bantekerezaho
Ubihakana azarebe uko bizaba bimeze mu myaka itaha
Mundeke mbanze ncakire ibyicaro
Maze mbereke ko Sebatunzi ntacyo apfana na bene Sebahinzi
Nibiba ngombwa mbereke icyatumye banyibeshyaho
Murangaye guhera
Ntimungaye gutinda
Kandi nazo zizi ko umusatsi wanjye utaramera

NGEZE Hassan.

# BOURGMESTRE WA KOMINI GATONDE WARI WARIGIZE AKARAHA KAJYAHE NONEHO YASHYIKIRIJWE INKIKO.

Ikinyamakuru cyanyu Kangura gikomeje intego yacyo yo kuba ijwi rigamije gukangura no kurengera rubanda nyamwinshi cyane cyane rubanda rugufi.

Kangura imaze iminsi itungira agatoki ubutegetsi ku marorerwa ya Nizeyimana Jean Bosco, Bourgmestre wa Komini Gatonde ukomeje kwicisha abantu, agasahura umutungo wa Komini, akirukana abakozi abaziza ubusa... Ubutegetsi bwakomeje kuvunira ibiti mu matwi none umwe mu bahohotewe yitabaje ubucamanza. Ntawamenya ko hari icyo buzamusubiza ariko ntacyo apfa kuba yavuze akababaro ke.

Mu ibarwa Dukuzumuremyi Pasteur ubarizwa i Kigali yandikiye Procureur Général w'Urukiko rusesa imanza tariki ya 11/5/1993, aratabaza. Aragira ati : vénal no mu izina ryanjye bwite, ndatabaza ngo mukurikirane iby'urupfu rw'umuvandimwe wanjye Habyarimana Juvénal wivuganywe na Bourgmestre wa Komini Gatonde abifashijwemo n'abapolisi 3 b'iyo komini mu ijoro ry'uwa 6 Mata 1993.

Uwo munsi, Bourgmestre wa Komini Gatonde yazanye n'abapolisi 3 gusaka mu rugo rwa Nyakwigendera Habyarimana Juvénal ngo kuko bari babwiwe n'abaturage ko afite imbunda yitorezaho. Iryo saka ntacyo ryagezeho. Nibwo bourgmestre yize umutwe wo gufata imbwa bajya mu kinombe cyari hafi muri kilometero imwe. Icyo kinombe cyari kimaze imyaka itanu nta muntu ugikandagiramo cyari icya Rugiranka Barthazar, umubyeyi wa Nyakwigendera Habyarimana Juvénal. Iyo mbunda niba yarabonetse cyangwa itarabonetse ntawabimenya. Gusa ikizwi ni uko Bourgmestre Nizeyimana Jean Bosco yari afite umugambi wo kwifunga icyo kinombe ku ngufu dore ko yigeze kugifatanya n'uwo musaza Rugiranka Barthazar. Bamaze gukora ayo mayeri bahise bafata Habyarimana Juvénal bamujyana muri kasho ya Komini Gatonde bamaze kuuvanamo abari bahafungiye bose. Nibwo bamukoreye ibyamfura mbi kugeza igihe ashiriyemo umwuka. Umukecuru wa Nyakwigendera niwe waje kubona umurambo we bukeye, amaboko aboheye inyuma. Abo bicanyi baje kubeshya ko Habyarimana Juvénal yarashwe ashaka gutoroka kasho. Bababajije iby'amaraso yari muri iyo kasho babeshya ko ari ay'undi muntu wari ahafungiwe. Icyerekana ko Bourgmestre Nizeyimana Jean Bosco afite uruhari muri uwo mugambi mubi ni uko nta perereza yigeze akora kuri urwo rupfu nkuko yari yabisabwe na Perefe wa Perefegitura ya Ruhengeri, n'abapolisi bakoze ayo marorerwa ntibigera bahanwa".

Dukuzumuremyi arangiza ibaruwa ye asaba Procureur Général mu rukiko rusesa imanza kurenganura nyakwigendera.

KANGURA.

# BABYEYI MURAMENYE.

**Duherutse kuganira n'umuntu ukora mu bitaro ukurikiranira hafi ibihabera. Dore ibyo yatugejejeho.**

**Ngo ababyeyi 3 kuri 20 barera abana batari ababo. Biboneka cyane cyane mu bitaro bibyariramo benshi kandi ababyaza ari bake. Hari igihe abagore 2 babyarira rimwe mu gihe cyegeranye cyane kandi umubyaza ari umwe. Iyo umugore amaze kubyara umwana we amubona nyuma y'igihe gito bamaze kumutunganya. Mu bitaro byo mu migi hari ubwo mu ijoro rimwe habyara abagore bageze ku icumi. Iyo umubyaza ari umwe, arananirwa ku buryo amategeko amwe n'amwe agomba gukurikiza abyaza amucaho. Ugasanga umwana wavutse atamushyize iruhande rwa nyina cyangwa ngo amushyireho ikimenyetso cyerekana nyirawe.**

**Twababajije uwo muntu icyakorwa kugira ngo ibyo kibazo gikemurwe, adusubizako uburyo bunoze ari kwandika ku mwana ukivuka ako kanya izina rya nyina kandi bigakorwa mu buryo bitagira ingaruka mbi ku mwana. Umubyeyi ugira amahirwe menshi cyane yo gutwara umwana we, mu gihe ntabyemezo birafatwa, ni uwabyaye mu gihe cya wenyine. Babyeyi rero muramenye! Bana namwe bya bindi bavuga ngo umwana amenya nyina ntamenya se murabona ko nabyo bitangiye kuzanamo tena.**

**Mu gihe Leta itarisuganya ngo ishakishe ibikoresho n'abakozi bihagije abakozi basanzweho bari bakwiye kugabanya uburangare, bagakurikiza ingingo zose zijyana no kubyaza : kwereka umubyeyi umwana we akivuka mu gihe agifite ibitekerezo hamwe, kumubwira igitsina cy'umwana, gushyira umwana iruhande rwa nyina n'ibindi.**

NGEZE Hassan.

# INTAMBARA ISHOBORA KUROTA I KIGALI MU MINSI YA VUBA.

Ibyari amasezerano y'amahoro yashyiriweho umukono Arusha tariki ya 4 Kanama 1993 bishobora guhinduka "amasezerano" y'intambara. Inyenzi zishoza imirwano tariki ya 1 Ukwakira 1990 zivugiye ko intambara ishobora kumara imyaka cumi n'itanu cyangwa se mirongo itatu bibaye ngombwa. Bamwe babyise ibikino nyamara zo zikomeje. Intambara yari imaze imyaka 3 ibera ku mupaka ishobora noneho kubera mu murwa mukuru wa Kigali. Kandi mu minsi ya vuba. Icyo inkotanyi zashakaga zisa n'izakigezeho zitwaje amasezerano y'Arusha. Icyo zifuzaga ni ukugera mu murwa mukuru maze agakorwa kagakorwa. Kandi ibimenyetso birahari byerekana ko intambara inuka muri Kigali.

Ngo ibijya gupfa bipfa mu itangiriro. Mu masezerano y'Arusha bateganya ko ingabo z'u Rwanda zizamburwa intwaro zigashyirwa ahantu hamwe. Igihugu kikarindwa n'abajandarume 1800 gusa, wongeyeho abasirikari bari muri wa mutwe wa Minuar batazaba barenze 2500. Aho byapfiriye ni uko umurwa mukuru ariwo Kigali bawuhariye inkotanyi 600 ngo zishinzwe kurinda abategetsi ba FPR n'ababiligi. Kandi muzi uruhare bagize muri iyi ntambara. Ni nde se wiyibagije aka kanya ko ibiro bikuru bya FPR byakoreraga i Buruseri kandi na nubu bikihakorera? Muri iki gihe hari amakuru yemeza ko uretse ziriya nkotanyi 600 ziri muri CND, muri Kigali hari izindi zigera ku bihumbi bitatu zinjiye ku buryo butazwi.

Itangazo ishyaka MRND riherutse guhitisha kuri Radiyo RTLM ryaduhishuriye kandi ko hari abakombozi ibihumbi 3 batojwe n'inkotanyi ngo biteguye kunganira inkotanyi muri Kigali ziramutse zikomye imbarutso.

Birumvikana kandi ko inkotanyi zasigaye mu Mutara, mu Birunga n'ahandi ku rugamba ziteguye ku manuka byakomeye. Abanyarwanda ntibari bakwiye kwirara ngo amahoro arabonetse. Nta kari kakorwa. Inzego z'inzibacyuho yaguye ntizari zajyaho kandi igihe cyari cyarabigenewe gisa n'icyarangiye.

Ku buryo igihugu kiri mu gihirahiro. Abavanywe mu byabo n'iyi ntambara ntibari babisubiramo kandi si vuba aha. Ikibazo cy'impunzi inkotanyi zitwaje zitera u Rwanda nacyo nticyari cyabonerwa umuti kandi nturi hafi aha. Mbese muri make nta kibuze ngo intambara isubire ibubisi. Abanyarwanda bari bakwiye kureba ibibera hirya no hino bikababera isomo. Dufate urugero rwa Angola, igihugu cyo muri Afurika imaze mu ntambara imyaka 19. Amasezerano Guverinoma ya Angola yagiranye n'ishyaka UNITA ntiyabujije intambara kurota. Amatora yabaye nayo ntiyabujije urugamba kurema n'ubwo bwose yari ahagarikiwe n'amahanga. Impamvu kandi zirumvikana. Savimbi twagereranya n'inkotanyi amaze kubona ko yatsinzwe mu matora yanze kubyemera. Nibwo yiyemeje gusubira mu ishyamba. No mu Rwanda bishobora kuba uko. N'ubwo bwose iyi nzibacyuho ya kane yagenda neza (ntawabihamya) , amatora akaba, inkotanyi ni ngombwa zizatsindwa. Dore ko n'ubusanzwe zihagarariye abantu bake cyane ugereranije n'umubare w'abanyarwanda bose. Inkotanyi nazo zizi neza ko zizatsindwa mu matora. Ari nayo mpamvu zizakora ibishoboka byose ngo zishoze imirwano. Kandi nazo zirabyivugira ku mugaragaro.

Inkotanyi nkuru Paul Kagame niwe uherutse kwivugira ko nibiba ngombwa imirwano ishobora kubura. Ngo bamenyereye ishyamba dore ko ngo barimazemo imyaka irenga 30. Uwakumva yakumva kandi ngo agapfa kaburiwe ni impongo.

KANGURA.

# INKOTANYI ZIRASHAKA GUKORA COUP D'ETAT.

"Coup d'Etat" ni ijambo ry'igifaransa risobanura guhirika ubutegetsi ku ngufu utanyuze mu nzira zemewe n'amategeko. "Coup d'Etat" nyinshi zabaye zabonetse cyane cyane mu mugabane w'Afurika ikibona ubwigenge. "Coup d'Etat" ya mbere na mbere yabonetse mu gihugu cya Togo mu mwaka wa 1963. Icyo gihe umuserija wahoze mu ngabo z'u Bufaransa Gnassimbe Eyadema yafashe imbunda yivugana uwari Perezida w'icyo gihugu Sylvanus Olympio. Bamubajije impamvu yakoze ayo marorerwa asubiza ko bamwigishije kwica nta kindi azi !

"Coup d'Etat zagiye zikorwa nta mpamvu igaragara zari zishingiyeho. Akenshi abazikoraga babaga bagamije guhirika kanaka bakishyiraho ku ngufu. Ibyo bikajyana no kumusebya bamuhimbira ibyo atakoze. Ntibitangaje rero kubona inkotanyi zarashoje intambara zibeshya ko ubutegetsi buriho bwaranzwe n'igitugu. Ngo Habyarimana niwe wabujije impunzi gutahuka n'ibindi birego bidafite ishingiro.

Guhirika ubutegetsi ntibigomba kuba ufite imbunda gusa. Hari "Coup d'Etat" z'ubugambanyi. Abazi amateka y'u Rwanda bibuka ibyo Kayibanda yakoreye Mbonyumutwa. Nawe ntiyamenye uko byagenze kandi ariwe wari watorewe kuba Perezida wa mbere wa Repubulika y'u Rwanda mu matora yo kuwa 28 Mutarama 1961.

Kayibanda yagize atya akoranya inteko ishingamategeko yari yiganjemo abaparmehutu abasaba ko batora ko Mbonyumutwa yegura. Nawe nta kundi yari kubigenza ahita asimburwa na Kayibanda icyo gihe wari minisitiri w'intebe.

Urundi rugero turusanga muri Tuniziya, igihugu cyo muri Afurika y'amajyaruguru. Agasaza Habib Bourguiba ntikasobanukiwe n'ibyakabayeho. Uwari minisitiri w'intebe, Generali Ben Ali yagambaniye n'uwari Perezida w'urukiko rurinda itegeko nshinga n'abaganga bemeza ko Bourguiba atagishoboye gutegeka.

Twagiramungu, Kavaruganda n'inkotanyi nabo niyo migambi barimo. Twagiramungu yarabanje yanga abadepite batanzwe n'abahagarariye amashyaka bazwi. Kubanga nta kindi yari agamije, ni imibare yari yumvikanyeho n'inkotanyi. Twagiramungu yifuzaga ko inteko ishingamategeko yaba igizwe n'abadepite abenshi babogamiye ku Nkotanyi. Bityo ntihagire igitekerezo kindi cyangwa se itegeko rihita ritari iry'inkotanyi n'ibyitso byazo.

Uretse n'ibyo inteko ishingamategeko, mwibuke ko ifite uburenganzira bwo kwemeza ko Perezida wa Repubulika atagishoboye gutegeka. Ibyo bikemezwa na Perezida w'urukiko ru-

rinda itegekonshinga ariwe Kavaruganda n'abaganga b'ibyitso. Bigenze bityo Habyarimana yahita asimburwa na Minisitiri w'intebe wa Guverinoma ariwe Twagiramungu. Inkotanyi zikaba zifashe igihugu zitarushye!!!

KANGURA.

# PEREZIDA HABYARIMANA NIWE WISUZUGUZA.






Baca umugani mu Kinyarwanda ngo igihugu kitica imbwa cyorora imisega. Mu bindi bihugu, ari ibyateye imbere cyangwa se ibikiri mu nzira y'amajyambere, umukuru w'igihugu ni umuntu wubahwa. kandi ni mu gihe. Umukuru w'igihugu ni umuntu uba yatowe n'abaturage. Niwe uhagararira igihugu mu nzego mpuzamahanga. Umukuru w'igihugu ni umuntu uhabwa icyubahiro kimukwiye, ishyaka akomokamo iryo ari ryo ryose.

Simvuze ko kwitwa Perezida wa Repubulika bivuga ko buri muntu agomba kuvuga rumwe nawe. Oya!! Kuko twaba dusubiye inyuma cyane mu gihe cy'ishyaka rimwe rukumbi. Ibihe tugezemo si ibyo kubuza rubanda kuvuga icyo rutekereza. Igihe tugezemo si cya kindi aho umukuru w'igihugu n'abambari be bari indakoreka, bica bagakiza. Igihe turimo ni icya demokarasi, si cya gihe wavugaga amakosa y'abategetsi bakagushyira mu kagozi.

Ariko se kandi... ! N'ubwo bwose abaturage bahawe urubuga bakinigura, amashyaka agashingwa, ubwo burenganzira butandukanye no gushira isoni. Nko mu bihugu byateye imbere mu majyambere cyane cyane ibyakataje muri demokarasi, abaturage barinigura. Abari mu mashyaka atavuga rumwe na Perezida wa Repubulika bavuga icyo bashatse bakanenga iyo ari ngombwa gahunda y'ishyaka riri ku butegetsi. Ariko bagera aho bagarukira.

Bibuka ko umukuru w'igihugu agomba kubahwa kuko ibyo ari byo byose niwe munyacyubahiro mukuru. Ibibera mu bihugu byateye imbere mu majyambere bitandukanye cyane n'ibibera muri Afurika ariko cyane cyane mu Rwanda. Mu bihugu byacu, kwishyira ukizana muri demokarasi usanga tubyumva nabi. Uburenganzira itegeko nshinga riha buri wese kuvuga icyo ashatse. Abenshi bakabyitiranya no kwandagaza umukuru w'igihugu. Aho kwamagana gahunda mbi y'ishyaka riri ku butegetsi, usanga abiyita ko batavuga rumwe naryo bibasira umuntu ku giti cye, aho kwamagana gahunda ye, iyo babona ari mbi.

Umugabo twatanga ni amashyaka ari mu Rwanda. Kuva aho politiki y'amashyaka menshi yemerewe, abanyapolitiki bacu bihatiye kwandagaza umukuru w'igihugu. Wa wundi bitaga umubyeyi w'igihugu niwe bahinduye agatobero kandi ubwo nta n'igihe kinini gishize. Aho kugaya cyangwa se kugira icyo bashima mu byakozwe na MRND yamaze imyaka 19 yose ku butegetsi, abanyapolitiki bacu bihutiye gusa gutuka Perezida Habyarimana. Kandi ntiberekane gahunda z'amashyaka yabo, ntibashyire ahagaragara icyo bazamarira abanyarwanda.

Ntibakamenye ko gutuka Habyarimana gusa ari byo bitazakemura ibibazo. Perezida Habyarimana yatutswe mu binyamakuru bikorera inkotanyi, yandagazwa kuri Radiyo Rwanda, twari tuzi ko ari iya Leta. Muri ibyo byose, umukuru w'igihugu asa n'utagira kirengera.

Mu bakuru b'ibihugu bo ku isi, Perezida Habyarimana niwe usuzugurwa na ba minisitiri b'intebe yishyiriyeho. Kandi itegeko nshinga riha umukuru w'igihugu uburenganzira bwo kwirukana minisitiri w'intebe we iyo atagishoboye gukorana nawe. Kuki Habyarimana adakoresha ubwo burenganzira ahabwa n'itegeko nshinga? Ibyo byose abirenzaho ngo atavaho yiteranya. Muribuka ukuntu Nsengiyaremye Dismas yagiyeho. Perezida Habyarimana yari yasabye ishyaka MDR abakandida batandatu ngo arebe uko yahitamo uwo bashobora gukorana. Kandi yari afite uburenganzira bwo kwihitiramo ntawe agishije inama.

Nyamara se ntibamuhatiye umuntu umwe rukumbi nawe udashobotse ngo ni uguhimana! Ibyakurikiyeho murabizi. Nsengiyaremye karamunaniye. Manda ye irangwa n'amakimbirane hagati ye na Perezidansi ya Repubulika. Ku buryo yari yarahinduye umukuru w'igihugu nk'umukozi we wo mu rugo.

Ibyabaye tariki ya 5 Mutarama 1993 byateye benshi kwibaza. Perezida wa Repubulika agize atya afashe iya mbere ararahira. Bityo atangiza inzego z'ubutegetsi bw'inzibacyuho yaguye. Arangije akazi ke atumira abadepite ngo barahire nabo. Bityo na Guverinoma y'inzibácyuho yaguye ikabona uko ijyaho. Sibwo Twagiramungu washinzwe kuyobora iyo guverinoma, sibwo Kavaruganda, Perezida w'urukiko rushinzwe kurinda itegeko nshinga, sibwo abadepite bo mu mashyaka akorana n'inkotanyi banze kuza muri uwo muhango bari batumiwemo n'umukuru w'igihugu. Ibyo byose ngo ni uguhima umukuru w'igihugu. Ariko nawe niwe ubyitera. None se ko wumva ntako atagize!! Nashikame abone ......

KANGURA.

# BATUTSI B'I BURUNDI, GASOPO!

Baca umugani mu kirundi ngo ndemeye ntibuza ndiyangiye. Amayeri avanze n'ubugome by'abatutsi b'i Burundi bimaze kurambirana. Twibukiranye amarorerwa mwagiye mukora kuva u Burundi bwabona ubwigenge. Aka kanya ntimwibagiwe abahutu batagira ingano bakururu banyu bagandaguye mu myaka ya za 65, 67, 68, 72, 88 na 91 abandi ibihumbi n'ibihumbi bakangara. Ibyo byose bikurikirwa n'ibyabaye mu ijoro ry'uwa 20 rishyira uwa 21 Ukwakira 1993. Iryo joro mwivuganye umukuru w'igihugu wari watowe n'abaturage ku majwi 65 ku ijana n'abafasha be. Igihugu mugisiga mu cyunamo. Abakoze ayo marorerwa ntibigeze bahanwa, bakomeje kwidegembya nta nkomyi. Emwe ni nabo bagitegeka. Bikomagu n'abandi basirikari bakuru bagize uruhari rugaragara muri ariya marorerwa hari uwigeze abakoraho ? Ntibakomeje akazi kabo ? Fransisko NGEZE na bagenzi be bari muri ya ngirwa «ngarukiragihugu» hari icyo bababaye ?

Abapfushije ababo bararize barahora, amahanga yarabamaganye ntibumva. Abarundi b'umutima barabihoreye murashyekerwa. Babimye amatwi bakomeza gushakira rubanda amahoro. Agahenge kari karabonetse none murashaka kongera.

Mwibuke ko igihe mwivugana umukuru w'inteko ishingamategeko, Potien Karibwami ndetse n'uwari amwungirije Jules Bimazubute; nta kindi mwari mugamije uretse gusiga igihugu mu gihirahiro. Bityo inkoramaraso z'abatutsi zikabona uko zisubira ku butegetsi zinyuze iy'ubusamo. Amahirwe ni uko amahanga yahagurutse agakoma imbere, iyo migambi ikaburiramo.

Batutsi b'i Burundi bavandimwe, nimwirinde gushotora amahanga cyane cyane ibihugu muhana imbibi. Mukuru wanyu Michel Micombero mwibuka aho yari aroshye u Burundi. Intambara yari agiye gushoza mu w'1972 yari kubasiga aho Idi Amin yasize Uganda.. Micombero avaho, haza Bagaza. Nawe aza yiyenza ngo afite intwaro da ! Wagira ngo ufite ingufu ute wanesha ibihugu bibiri icyarimwe ?



Inkoramaraso BIKOMAGU amaraso y'abahutu b'i Burundi ntiyamuhagije none yadukiriye amaraso y'abahutu bo mu Rwanda

Batutsi «bashingantahe», iyo mwigabiza ambassade z'ibihugu by'amahanga ziri i Bujumbura, aho mwibuka ko hari amasezerano mpuzamahanga agenga abahagarariye ibihugu byabo ?

Ku ngoma y'umuhima Petero Buyoya mwibasiye abanyarwanda baba i Bujumbura murabatoteza ngo ni ingabo za Palipehutu. Bahungiye muri ambassade yabo intwaramuheto zanyu zibagoteramo, zibavanamo ku ngufu, zibakorera ibya mfura mbi, abandi zibirukana ku ngufu.

Ejo bundi imporona zene wanyu zongeye kwigabiza ambassade y'u Rwanda zirayisambura. Amahanga yararebaga. Ubwo bushotoranyi bu zakomeza kugeza ryari ? Harya ngo murashaka ko u Rwanda n'u Burundi bicana umubano ! Ntimuteze kubigeraho. Mbahishurire n'akandi kabanga : ibyo mwakora byose u Burundi ntituzongera gutegekwa na nyakamwe z'abatutsi. Byararangiye, mubyemera, mutabyemera.

Niba mu Burundi hari ikibazo cy'abahutu n'abatutsi, si igitangaza. Niba abahutu b'i Burundi bashaka kwigobotora ingoyi y'abatutsi ni uburenganzira bwabo. Guverinoma y'u Rwanda niba ivugira rubanda rugufi y'abarundi yakandamijwe n'agatsiko ka ba nyakamwe ndakeka ko atariyo yonyine. Ni amahanga yose agomba guhaguruka agahagarara akamagana ako karengane. Mbibarize, u Burundi buramutse butewe n'igihugu cyo hanze, izo ntwaramiheto zanyu zabarengera ? Simbihamya. Icyo zizi ni ukwica abanyagihugu.


## UBWANDITSI BWA KANGURA

**NGEZE Hassan : Rédacteur en Chef**
**NYABYENDA Issa : Rédacteur en Chef Adjoint**
**SIMBIZI Stanislas : Journaliste**
**HITIMANA Noël : Journaliste**
**SIBOMANA NABANTU : Journaliste**
**HAKIZIMANA Joël : Secrétaire de Rédaction**

**Umubare w'ibinyamakuru byacapwe : 30.000 exemplaires**
**Igiciro cya nimero imwe :**
**- Mu Rwanda : 100 FRS**
**- Mu Burundi : 250 FRS**

# ABATUTSI BAZABESHYE IBINDI, NTIBIGEZE BAHEZWA MU MICUNGIRE Y'IGIHUGU.

Niba abatutsi bemeraga ukuri, bakwemera ko atari bo bonyine bahejwe mu micungire y'igihugu. Abo dushaka kuvuga bababaye bya nyabyo uretse guteta ni abatwa. Mu nama yabereye mu kigo Iwacu ku Kabusunzu hano i Kigali mu kwezi gushize, inama yari yateguwe n'ishyirahamwe nyarwanda ryita ku burenganzira bw'ikiremwa muntu (ARDHO), impuguke, Dr. Léopold MUNYAKAZI yerekanye ko abatutsi batigeze bahezwa na rimwe mu micungire y'igihugu ureke ibyo babeshya. Ahubwo usanga mu nzego zose umubare wabo ari munini kuruta uko bangana ugereranije n'abanyarwanda bose uko bangana. Kandi koko ugasanga ari byo.

Nyuma y'ubwigenge, abatutsi bari bamaze kuvanwa ku butegetsi na revolisiyo ya rubanda, nibo noneho bavugije iya bahanda ngo abahutu babaheje muri byose. Nyamara ntibyari byo kuko uko nko mu mwaka w'1956, mu mashuri yisumbuye abahutu bari 39,1 ku ijana, abatutsi 60,9 ku ijana, abatwa 0 ku ijana. Ubwo busumbane bwarakomeje kuri repubulika ya mbere ariko cyane cyane kuri repubulika ya kabiri kuko ariho abatutsi batoneshejwe cyane.

Si mu mashuri yisumbuye gusa kuko no muri Kaminuza (amashuri makuru) abatutsi bakomeje kuba benshi kurusha abahutu. Ku byerekeye akazi cyane cyane mu bakozi ba Leta, abatutsi ntibari bakwiye kuvuga ko baryamiwe. N'ubwo umubare wabo ari muto ugereranije n'uwabahutu, umubare w'abatutsi mu bakozi ba Leta ureshya n'uko bangana.

Ni kimwe no bigo bya Leta no mu bigo Byigenga, abatutsi ntibigeze baryamirwa. Hari n'ibigo ahubwo bagize nk'ibyabo nka za ELECTROGAZ. Tugarutse gato ku byerekeye amashuri, usanga abatutsi aribo igihugu kitayeho kurusha abandi. Kuko abatutsi bazi gusoma no kwandika bangana na 68,8 ku ijana, mu gihe abahutu bangana na 55,1 ku ijana, abatwa bo bakabaririrwa muri 24,7 ku ijana.

Ikibazo rero cy'abahutu n'abatutsi usanga bangana, nibwo wakwemera ko abatutsi babeshya ngo bararyamiwe.

Ubwirasi bw'abatutsi n'ubwibone bwabo bituruka cyane cyane ku bazungu ba mbere bageze mu Rwanda. Abo bazungu birirwaga bigisha nk'ivanjiri ko abatutsi atari nk'abandi banyarwanda cyangwa se abandi birabura. Ngo baturutse ku muhungu umwe wa Noe, witwa Cham, wafashe inzira y'amajyepfo ngo aje kujijura abirabura.

Abatutsi bari bazi ko baturuka ku musekuru umwe, kimwe n'abahutu ndetse n'abatwa, bamaze kubwirwa ko ari ubwoko bw'"Imana" batangira kwirata no gusuzugura andi moko. Dore ko bari bababwiye ko bashinzwe kubera "urumuri" andi moko y'abirabura.

Abatutsi bageze naho bahakana ko ntacyo bapfana n'abahutu ndetse n'abatwa. Umugabo twatanga ni inyandiko ebyiri zasohotse mu w'1958 zanditswe n'abagaragu bakomeye i Bwami. Abo bagaragu bivugiye ko ntaho bahuriye n'abahutu kuko abami babo batsinze abahutu bakabambura igihugu cyabo. Abahutu ngo bakaba rero bagomba kuba abacakara b'abatutsi. Niyo mpamvu abahutu nabo bihagazeho, nyuma y'imyaka ibiri gusa, bakaba bipakuruye ingoyi y'abatutsi.

Abahutu ibyo ari byo byose ntibakoze nk'ibyo abatutsi babakoreye. Ntibigeze bahakana ko abatutsi atari "abavandimwe". Gusa abatutsi ntibigeze bumva ukuntu bategekana n'abo bitaga injiji.

Ari nayo ntandaro y'ibitero by'urudaca abatutsi bagiye bagaba kuva repubulika yashingwa kugeza magingo aya. Nta wakwihanukira rero ngo yemeze ko amasezerano y'ARUSHA hari icyo yahinduye mu mitwe y'abatutsi. Baba noneho se baremeye ko ari abanyarwanda nk'abandi ? BYABA ARI AMAHIRWE!



UGUTSINDA KWA KANGURA KWARAGARAGAYE, UBWIYUNGE BW'ABAHUTU NAHARANIYE BWAGEZWEHO. ABAHUTU TURAVUGA RUMWE KANDI KURI BYOSE, IGIHE CYOSE.

*NGEZE Hassan 01 JANVIER 1994*